# Billy Smunts
# Gülşen (Hekaýa)






Gülşenaý ýary gije öýünden çykdy. Ony öýden çykarmaga sebäp, ony nähilidir bir görünmeýän barlyklar çagyrýan ýalydy. Ol biraz gorkýardy. Daşary tüm garaňkydy. Birden ýagtylyk peýda boldy. Soňra ýagtylyyň içinde, gara paltoly bir adam peýda boldy we ol Gülşenaýa bakyp:

— Gülşenaý, aýt hazyna nirede?-diýdi.

Gülşenaý örän gorkdy we sandyrap jogap berdi.

— Nämäniň hazynasy? Men size düşünemok. Siz meniň adymy nirden bilýäňiz. Siz kim?..

— Saňa köp zat aýdardym welin meniň seniň bilen lakgyldaşyp oturmaga wagtym ýok. Tizräk hazynanyň nirededigini aýt.

— Nämäniň hazynasy, men size düşünemok, siz näme barada gürleýäňiz?

— ,,Gara Älem” hazynasy. Onuň nirededigini sen bilýäň.

Gülşen, ,,Men hiç hili hazyna barada bilemok” diýdide ellerini silkitdi. Şol wagt onuň elleri ýagtyldy.

— Hazyna, bu seniň elleriň eken. Elleriňi maňa ber.

— Ellerim... onuň ýagty saçýany üçin şeýle diýýäňizmi? Garaňky wagtlary ellerim şeýle ýagty saçýar...

— Seniň eliň ýagty saçmakdan beter köp zada ýaraýar. Sebäbi seniň elleriň hazyna.

—Meniň ellerim hiç hili hazyna däl.

Gülşenaý bu sözi aýdansoň jaýyň içinden onuň ejesi çykdy. Paltoly adam bolsa gaýyp boldy.

— Gülşenaý sen ýarygije daşarda näme işleýäň?

— Eje, ýöne içim gysyp çykaýdym.

— Bolýar gyzym, soň jaýyňa geçde ukyňy al. Meneň baryp uklajak.

— Eje ýogsamam, siz maňa ellerim barada hiç kime aýtmazlygymy aýdýarsyňyz. Näme üçin? Näme üçin meniň ellerim garaňkyda ýagty saçýar?

— Men seniň eliňiň näme sebäpden ýagty saçýanyny bilemok diýip million gezek aýdandyryn. Sen ony görkezmeseň we ol hakda hiç kime aýtmasaň gowy boljak gyzym. Sen garaňkyda hökman ellik geýip gez.

— Aý borda. Men elimiň syryny hökman açaryn.

Ertesi gün Gülşenaý giç turdy. Bu gün onuň dynç günidi. Şol sebäpli bügün ol işe gidenokdy. Ol dermanhana derman satýardy. Bügün onuň ornunda başga kişi işleýärdi. Onuň bugün hiç hili meýilnamasy hem ýokdy. Onuň ejesi bolsa mekdepde mugallymdy. Ol bolsa bireýýäm gidipdi.

Gülşenaý ertirligini edinip bolansoň, ony ýene biri çagyrýan ýalydy. Ol daşara çykdy. Daşarda düýnki paltoly adam bar eken. Ol bügün paltosyzdy. Ol ýene-de hazyna barada samrap başlady.

— Jenap, siz meniň iki ellerimiň hem hazynadygyny aýdýarsyňyz, birinji soragyma näme üçin meniň ellerime hazyna diýýärsiňiz? Ikinji soragym bolsa, meniň ellerim näme sebäpden ýagty saçýar?

— Gülşenaý, seniň elleriň ,,Gara Älemiň" hazynasy. Gara Älemiň birinji dolandyryjysy ony 25 ýyl ozal Gülşenaý atly gyza bagyş edenini aýdypdy. Ol indi öldi. Men bolsa onuň ogly, indi men  we hazynany gaýdyp almak isleýän. Seniň elleriň, olar hazyna bolandygy üçinem ýagty saçýar we olar ýagty saçmakdan başga olar seniň auraňy goraýar, sen olaryň kömeginde telekinez bolup, jisimler täsir edip bilersiň, sen görünmez bolup bilersiň, sen tutuşlygyna ýagty saçyp bilersiň, sen lewitasiýa edip, uçup bilersiň we başgada dürli işleri etmek ukyplaryny gazanyp hem bilersiň.

— Ýene-de soraglarym kän. Näme üçin sen öz älemiňe ,,Gara Älem" diýýärsiň? Ol älemiň dolandyryjysy hazynany näme sebäpden maňa berdi? Näme üçin sen indi ony alasyň gelýär?

— Biz garaňky dünýäde ýaşaýarys, Antarktida materiginiň aňyrsynda, şol sebäpden biz oňa ,,Gara Älem" diýýäs. Hazyna aslynda biziň halkymyza degişlidi, emma birinji dolandyryjy ony Gülşen atly gyza sowgat etmek isledi, Men bolsa indi ony almak isleýän, sen ony maňa berermiň?

— Ol gaty aňsat, iki eliňden men gaýym tutaryn we gerekli jady dogasyny okaryn.

Gülşenaý ellerini uzatdy, ýaňky adam hem onuň ellerinden tutdy. Ol jadyny okajak bolup durkada bir ýigit bilen bir gyz gelip: ,,Saklan" diýip gygyrdylar. Ýaňky adam ýene ýitirim boldy.

— Gülşenaý saklan, oňa elleriňi berme. Ol... ýitirim bolaýypdyra jyn urmyş diýsäni.

— Hawwa ýitirim bolaýdy. Men ony düýn hem gördüm, ol meniň ellerimi sorady.

— Sen oňa öz ukyplaryňy bermediň gerek?
— Berjek bolup durkam siz geldiňiz. Ol bolsa ýitirim boldy.
— Ol hiç hili ,,Gara Älemden” hem däl. Ýadyňdamy mundan iki-üç ýyl ozal 2017-2019-njy ýyllar aralygynda bolup geçen planetar söweş.
— Hawwa ýadymda biz bütin adamzat bolup başga planetalylary ýeňipdik.
— Ýaňky gören adamyň hem şolaryň biri. Ol başga planetalylar, nirede täsin ukyp görseler şol ukyby özlerine almak isleýär. Sendäki ukyplar saňa nesilme-nesil geçip gelýän ukyplar.
— Diýmek meniň kakamyň hem elleri ýagtylýan eken, şeýlemi?
— Hawwa şeýle.
— Ýogsamam sizler kim?
— Men Jeren Nuryýewa men Suw Melikesi. Bu bolsa Pedro Sançes ol...
— Ol Ekomen diýjek bolýaňmy? Siz näme şol meşhur Tebigat goragçylarymy?
— Hawwa ol Ekomen we çyndanam biz seniň aýdyşyň ýaly ,,Tebigat Goragçylary”
Olar has içgin tanyşdylar. Suw Melikesi bilen Ekomen Gülşenaý bilen has içgin tanyşan bolsalar, Gülşenaý hem olar bilen has-da içgin tanyşdy. Suw Melikesi Gülşenaýa şeýle diýdi: ,,Sen bize goşul Tebigat Goragçysy bol, sen biziň bilen howpsuz bolarsyň, senden ukyplaryňy hiç kim aýryp bilmez. Biz saňa ukyplaryňdan dogry peýdalanmagy öwrederis”

Soňy

*Billy Smunts*